## Ka'idoji Masu Muhimmanci

**Ka'idar Farko** : Babu makawa da fahimtar Nassoshin Nassin Shari'a Kamar yadda Sahabbai suka Fahimce su -Allah ya yarda da su- kuma wancan cewa su sun halarci Saukar al-Qur'ani kuma suka san dalilansa, kuma suka fahimci Manufar Annabi kuma suka fahimci Manufarsa kuma daga cikin wancan fahimtar Ma'ana, (Tawassuli da Mutanen kirki) daga *Anas -Allah ya yarda da shi- ya ce: wata rana muna tare Annabi yana Huduba Ranar jumu'a sai wani Mutum ya tashi sai ya ce: ya Manzon Allah Dabbobi sun Mutu, kuma akuyoyi sun Mutu, ka roka mana Allah ya shayar da mu ruwa sai ya daga Hannunsa kuma yayi Addu'a"* Bukhari ne ya rawaito shi, saboda haka tawassulinsu ya kasance da Annabi a Rayuwarsa, saboda sun kasance sunayin Tawassuli da Addu'arsa amma bayan Wafatinsa basu kasance suna Tawassuli da shi ba kamar yadda suke yi lokacin yn raye, kuma su sun kasance suna yin Tawassuli da Addu'ar bayin Allah nagari amma rayayyu, kamar tyadda ya zo a cikin Bukhari daga Anas Bn Malik cewa Umar -Allah ya yarda da shi- ya kasance Idan sukai fari sai suyi Tawassuli da Abbas Bn Abdul mutallib don neman Ruwa sai ya ce: *"Ya Ubangiji Mu mun kasance Muna Tawssuli da Annabinka si ka shayar da mu, kuma mu yau Muna Tawassuli gareka da Baffan Annabinmu ka shayar da mu, sai ya ce sai kuma ayi mana Ruwa"* Bukhari ne ya Rawaito ai sun kasance suna neman Addu'ar Abbas a garesu kamar yadda suka kasance suna neman Addu'ar Annabi Kuma da ace ya halattaTawassuli ne da Nagatattun Mutane bayan Mutuwarsu da Sahabbai basu tafi zuwa Abbas ba su bar Annabi

**Kai'da ta biyu** : Babu Makawa daga a tara dalilan da suka zo a cikin Mas'alar don futa daga Sabani da hukunci Ingantacce kuma amman aiki da wasu dalilai da kuma barin wasu saboda ita Hanyar bata da kuma Masu bin rikitattun Abubuwa wadan da Allah yahana binsu, Allah Madaukakin ya ce: **(Kuma shi ne wanda ya saukar da Littafin cikinsa akwai Ayoyi Masu Hukunci su ne Ummul kitab wasu kuma masu rikitarwa saboda wadanda akwai cutuka cikin Zukatansu sai su rika bin abunda ya rikitar don neman Fitina da kuma neman Tawili)**
Surat Al-Imran Aya 7

**Ka'ida ta Uku** : Baki dayan Dalilan da suke kafa Dalilin da wadanda suka saba suke kafa dalili da shi ga wanda Akidarsa Ingantacciyao ce a cikin Mas'alar Tawassuli koda i ta zamanto ingantacciya ko ba Ingantacciya Kamar fadin Allah: **(Ya ku wadanda kuji tsoron Allah kuma ku nemi Tsanantuwa Izuwa gare shi kuma Jahadi a Tafarkin sa Sai ku rabauta)** Surat Al-ma'ida 35 saboda wannan Dalili yankakke daga Bangaren tabbaci sai dai shi ba gwarigwari ba ne cikin abunda wadan da suka saba suka tafi akai na Tawassulai Batattu da wadanda aka hana kuma kadai suna nuna Tawassuli na Shari'a kamar Tawassuli da Ayyuka na gari Kamar yadda sahabbai -Allah ya yarda da su- suka Fassara kuma daga cikinsu akwai Ibn Abbas -Allah ya yarda da su- saboda hakika ya fassarata da Kusanci kuma Al-Majirinsa Katada ya fassara ta da kusanci Izuwa ga Allah da aiki na gari Kuma imma dai a bayyane amma ba ingantacce ba kamar Hadisi wanda wadan da suka saba suke kafa Dalili da shi kan halaccin Tawassuli da Hakkin Annabi -tsira da Amincin Allah su tabbata a gare shi- da kuma Jahinsa kuma shi ne "Wanda ya futa daga zuwa Sallah" sai ya ce: *"Ya Ubangiji ina rokonka da Hakkin Masu hakkinka akanka, Ina rokonka kuma da hakkin Tafiyata wannan..."* har zuwa karshen Hadisin Saboda wannan bai inganta ba a danganta shi zuwa Annabi kuma hakika Al-Nawawi da Haithami sun Raunana shi.

هوسا




# Tawassuli

{ Kuma ku nemi Wasila izuwa gare shi }



تلقيم
إدارة المطبوعات والنشر
PUB@GPH.GOV.SA

# Tawassuli

**Shi ne Mai Addu'a ya fadi wani abu da zai kasan ce Dalilin Karbar Addu'ar sa**

## i jiWanda aka Shar'anta

**Shi ne tawassuli da wata Hanya da Shari'a ta yarda da su**

**Kuma yana da Kamarni da yawa daga ciki abubuwan da za su zo:**

**Na farko: Tawassuli da Sunayen Allah da Sifofin sa, Kamar ka ce:** Ya Ubangiji kaine Mai ji wanda kake jin Kowane abu, kuma kaine Mai tsara wannan Halitta kuma kake gudanar da shi, ya Ubangiji lallai cewa kana da Sunaye kyawawa, da Sifofi Madaukaka, ina rokonka da dukkan sunan da yake naka ne, da ka kirawo kanka da shi, har zuwa karshe Kuma Dalilinsa shi ne fadin Allah Madaukakin Sarki: **(Kuma ga Allah kyawawan sunaye to ku kirashi da su)** Surat Al-aaraf Aya: 180
Kuma daga cikin wannan Sura lallai ne ya kasance tawassulin da sunan da ya dace ne da halin wanda yake son Arziki kamar ya ce: ya mai azurtawa ka Azurtani, kuma wanda yake neman lafiya ya ce Ya mai warkarwa ka warakar da ni da mai kama da haka.

**Na biyu: Tawassuli da zuwa ga Allah da Aiki na gari:** Kuma Daga cikin Dalilan hakan Labarin Mutanen nan Uku da Dutse ya rufe Kogonsu, dayansu yayi Tawassuli da biyayya ga biyayyarsa ga Mahaifansa, kuma na biyu yayi Tawassuli da barinsa Zina, kuma na Uku da Amana da juya Dukiyar Dan aikinsa sai Allah ya tserar da su saboda wadan nan Atyyukan kamar yadda yazo a Bukhari

**Na Uku: tawassuli zuwa ga Allah da Addu'ar Rayayyun bayin Allah nagari: ( Suka ce Ka nema mana gafarar Zunubanmu ya kai Babanmu domin munkasance Masu kuskure)** Surat Yusuf Aya 97 ai ka Roka mana Allah ya gafarta Mana Zunuban mu Kuma daga *Anas -Allah ya yarda da shi- cewa Umar -Allah ya yarda da shi- ya Kasance idan sukai Fari sai su roki Ruwa da Tawassuli da Abbas Bn AbdulMutallib sai ya ce: Ya Ubangiji Mu Mun Kasance Muna tawassuli gareka da Annabinmu sai ka Shayar da mu kuma muna Tawassuli zuwa gareka da Kawun Annabinmu ka shayar da mu sai ayi Mana Ruwan"* Bukhari ne ya rawaito shi

**Na Hudu: Tawassuli da bayyana Kaskantar da kai da kuma Bukatuwa: (Sai ya roki Ubangijin sa ya ce Lallai ni Abun Rinjaya ne ka Taimakeni)** Surat Al-Kamar Aya 10 **(Kuma Ayyuba lokacin da ya roki Ubangijinsa lallai cewa ni Cuta da Same ni kuma Kaine Maji kan Masu ji Kai)** Surat Al-Anbiya 83

**Na Biyar: Yin Ikirari da Zunubi da kuma nuna bukata da talautuwa Izuwa Ubangiji: (Ya ce ya Ubangiji na Lallai ni na zalunci Kaina kayi gafara sai yayi Masa Gafara domin cewa shi Mai Gafara ne kuma mai jin Kai)** Surat Al-kasas Aya 16 **( Sai ya shayar mu su sannan ya koma da baya wajen Inuwa sai ya ce ya Ubangiji Lallai ni Mabukaci ne ga Al-Khairi)** Surat Alkasas :24

**Na Shida: Tawassuli da Furuci Ni'amomi: Annabi -tsira da Amincin Allah su tabbata a gare shi- ya ce:** *"Shugaban Istighfari shi ne ka ce: Ya Ubangiji kaine ubanjina babu wani Ubangiji face kai Kai ka halicce kuma ni bawanka ne kuma ni ina kan lokacinka da Alkawarinka gwargwadon iko ina neman tsarinka daga Sharrin Abunda na Aikata ina furuci gareka da ni'amarka da kai mun, kuma ina furuci da Zunubaina kuma babu mai gafarta sai kai, sai ya ce Kuma duk wanda ya karanta ta da Rana yana Mai sakankancewa da ita sai ya Mutu a wannan Rana kafin ya yi yammaci to yana cikin Yan Aljanna, kuma duk wanda ya ce da Daddare kuma kuma yana Mai Sakankancewa da ita sai ya Mutu kafin ya wayi gari to yana cikin Yan Aljanna"* Bukhari ne ya Rawaito shi Mahallushahid: Ina Ikirari da Ni'amarka a gare ni

**Na Bakwai: Tawassuli da Kadaita Allah: ( Sai ya yi Addu'a a cikin Duhunni ya na Ma cewa Babu wani Ubangiji da ya Can canci a bauta masa da Gaskiya sai kai Tsarki ya tabbata gareka Lallai ni na kasance cikin Al-zulumai)** Surat Al-Anbiya Aya 87

## Wanda aka hana

**Shi ne Tawassuli da wata Hanya da Shiri'a batayi zo da ita ba. Kuma ya Kasu biyu:**

### Kaso na Farko: Tawassulin Shirka

Misalinsa: Yazo Kabarin Annabi ko wani Waliyyi ko waninsu, sai yace: Ya Shugabana wane Ka taimakeni, Ka warkar da ni, ko ka yaye mun Damuwata, ko ka biyamun bashi na, ko Ka hallaka abokin gabana, ko kuma yayi tawassuli ta hanyar Yanka a gareshi ko Dawafi a gefensa ko mai kama da hakan. Kuma wannan shi ne aikin Mushirikan larabawa ne wadanda suka kasance suna rokon Allolinsu kuma suna neman kusanci Izuwa garesu da Nau'o'in Ibadu mu kuma suna cewa muna bauta musu ne kawai don neman kusanci zuwa ga Allah kuma suna cewa wadan nan sune Masu cetonmu ne a wajen Allah saboda basu kasance kudurce cewa ba a cikin Bautarsu cewa su ne suke Halitta ko kuma suke Azurtawa ba ko kuma suke gudanar da rayuwar su sai dai su suna bauta musu ne don su cecesu a wajen Allah kuma wannan ita Shirka mafi girma Allah ya tsare mu, Allah Madaukakin Sarki ya ce: **(Ku ma wadan da suka riki koma bayan Allah Masoya bama bauta musu sai don su kusanta mu zuwa ga Allah Lalai Allah zai yi Hukunci a tsakaninsu cikin Abunda suke sabani a cikinsa kuma lallai Allah baya shiryar Wanda ya Kasance Mai Karya kuma Kafiri)** Surat Al-zumur Aya 3

### Kashi na biyu: Tawassulin Bidia ya

Shi ne yin Bauta da abinda Annabi bai yi shi ba ko kuma Sahabbai Masu girma -Allah yarda da su, Manzon Allah -Tsira da Amincin Allah su tabbata a gare shi- ya ce: " Dukkan wanda ya farar da wani Al-amari Sabo a cikin wannan Addini namu to shi abun Mayar Masa ne" Bukari ne ya rawaito shi, Kuma abun nufi da Al-amarinmu: shi ne abin da Muka zo da shi na Sharia da Ibada Kuma Misalinsa:
ko ya zo Kabari kuma yana Rokon Allah shi kadai yana Mai kudurcewa Addu'a a wajen kabarin Waliyyi yafi kusa da a Amsa masa ko kuma kebance wani wuri na Musamman ko wani Bigire na Musamman wanda ba'a kebance shi a Sharia da kuma Bauta ga Allah a cikinsa, ko kuma Rokon Allah da Hakkin Annabi ko kuma da Hakkin Waliyyi ko kuma
Jahinsa ko kuma da Al-barkarsa ko kuma Al-farmarsa ko da Hakkin Kabarinsa ko Hubbarinsa ko kuma Hakkin Masu roko da kuma Muminai da wanin hakan